Namni isaan irraa barattan yookaan isaan waliin yeroo dheeraa jiraattanii seenaan isaanii itti dabalamuu kan qabu hafeeraa jettan nuu barreessaa

Kitaaba kana irrattis yaada kennudhaaf Lakk. mob. 0911535891 ykn email kediribrahim@rocketmail.com fayyadamudhaan erguu ni dandeettan



***Sheea Sheekkotaa H/ Yuusuf Aadam***

## CONTENTS

# SEENAA BU'UURAA KAN H/ YUUSUF AADAM BIFA GABAABAADHAAN

H/ Yuusuf, abbaa isaanii Obbo Aadam Aliyyii fi haadha isaanii aadde Faaxumaa Boruu Waaree irraa bara 1930 A.L.I. kutaa baaleetti, Aanaa Raayituu, Ganda Galbii bakka Daarwinaa, jedhamutti dhalatan. Gosti isaanii, gosa beekamtuu kutaa Baalee keessatti argamtu tan Raayituu jedhamtu yoo ta'u, hidda dhaloota isaanii kan gosa kanatti isaan galchu fakkii armaan gadii irraa hubachuun ni danda'ama.




**Ilmaan Oromoo Jahan (6)**

Akka H/ Yuusuf addeessanitti, hormaataa fi baay'ina ummata Oromootiif gahee guddaa kan qabu, sirna Gadaa keessatti haala Moggaasaa fi Guddifannaa ummatichaa yoo ta'u, sirna kana keessatti ilmaan Oromoo bakka jahatti qoodamu. Isaanis:

1. Ilma Gudeedaa (ka abbaan rakoo seeraatiin uumate)
2. Ilma Guddisaa (ka nama ykn gosa biraa irraa guddifatame)
3. Ilma Barcumaa (ka nama ykn gosa biraa irraa galudhaan moggaafamee ilma Oromtichaa ta'e)
4. Ilma Awwaaraa (ka lola keessatti booji'amee Oromoome)
5. Ilma Mixii (ka daa'imummatti namni gatee mixii jalaa fuudhamee guddifame)
6. Ilma Funyoo (sababa yakkaatiin ajjeechaan irratti murtaa'ee namni tokko akka hin ajjeefamne uffata itti uffifatee naa baasaa jechudhaan du'a jalaa baasee ka fudhatae).

Haaluma kanaan, Aadam irraa lakkaayamee saddeetaffaa irratti kan argamu, Muhammad, ilma barcumaa kan Bonayyaa Iluuti.

.

Akka seenaa afaaniitiin darbetti, Muhaammad yeroo dhufu Asmaa qabatee kan dhufe yoo ta’u, asmaan sunis ilma isaa kan Boruu jedhamuun dhaalamee ture. Eega Boruun dabre boodas, asmaan kun Waaqotti darbuudhaan Waaqoon irraa Borji, Borjiin irraa immoo Qunbiin dhaale. San booda, sababa Qunbiin Isilaamummaa qabachuutiin dhaalmaan asmaa sun hafee jira.

Yeroo ammaa, awwaalli Muhammad Gindhiiriin ganda Baabbaa jedhamu irraa gara dhiha aduurratti kan argamu yoo ta’u, namoonni dogoggoran har’allee muuduurratti argamu.

## HORTEE QUNBII

Abaabayyuun H/ Yuusuf, Qunbii Borjii, ilmaan sadi kan qaban yoo ta’u, maqaan isaaniis-

- Gurraacha,
- Aliyyii fi
- Ibraahimii Harqaa dha.

Aliyyi, akaakayyuun H/ Yysufis ilmaan sadi:

- Aadam,
- Muhammadii fi
- Ismaa’iliin argatanii turan.

Hiddi dhaloota hortee Qunbii haala armaan gadiitti mul’ata.



## HORTEE AADAM (ABBAA H/YUUSUF)

Abbaan H/Yuusuf ilmaan dhiiraa sadii fi dubartii lama qaban. Ilmaan dhiiraa,

- Ibraahim,
- Muhammadii fi
- Yuusuf yoo ta’an,

kan dubartii immoo,

- Hawwaa fi
- Haliimaadha.

Ibraahim osoo hin fuudhin kan du’e yoo ta’u, Haliimas ilma osoo hin arganne dabrite. Muhammad immoo ilma tokko kan

- Ahmad jedhamuu fi ijoollee dubraa lama,
- Sa’diyyaa fi
- Mardiyyaa argatee ture.

Hawwaanis dubra lama-

- Mardiyyaa fi
- Aaminaa argattee jirti.

## HORTEE H/ YUUSUF AADAM

Ilmaan Aadam keessaa horaan H/ Yuusufiin yoo ta’an, isaan yeroo seenaan kun barreeffamu (bara 2005) tti, dubartii sadi irraa ilmaan dhiiraa jahaa fi dubara kudha tokkoo waliigalatti ijoollee 17 horanii jiru.

Haati warraa isaanii ta hangafaa **Nafiisaa Alii** jedhamti. Isiin mucaa intalaa tan Kiimiyaa jedhamtu qofa deettee gargar Bahanii turan.

Haati warraa lammaffaan **Aaliyaa Muhammad Alishoo**, ijoollee dhiiraa lamaa fi dubra torbaa deesseerti. Isaanis:

- Reehaanaa (magaalaa cirootti heerumtee ilma Mus'ab Badruu Umaree jedhamu qabdi).
- Haniifaa (Baale, magaalaa Goorootti heerumtee ilma Naasir Jamaal jedhamu deessee qabdi).
- Sa'diyyaa (heerumtee ilma tokko Muhammad Hasan kan jedhamu qabdi). Kan hafan immoo,
- Abduljawaad,
- Aasiyaa,
- Abdulwaasi'I,
- Badriyyaa,
- Rummaanaa fi
- Subeey'aa dha.

Haati warraa isaanii ta sadaffaa immoo **Faaxumaa Ibraahim Hasan** jedhamti. Isiinis ilmaan dhiiraa afurii fi dubra sadi qabdi. Maqaan isaaniis:

- Ashraqaa (Baaletti magaalaa Goorootti heerumtee ilma tokko kan Kaalid Jibriil jedhamu qabdi).
- Abdul Wahhaab,
- Na'iimaa,
- Abdulbaasix,
- Abdulkaafii,
- Abdussabuur, fi
- Makkiyyaa dha. Tartiibni isaaniis fakkii armaan gadiitiin dhihaateera.


Aadam
Ibraahim
Muhammad
Yuusuf
Hawaa
Haliimaa
Ahmad
Saadiyyaa
Mardiyyaa
Yeroo seenaan kun qindeeffame bara 2005tti, Ilmaan dhiira-6 fi dubara-11, waliigalatti jioollee 17 qaban.
Mardiyyaa
Aaminaa

Seenaa H/Yuusuf Aadam Gabaabinaan



# JIREENNA BARNOOTA KEESSATTI DABARSANII FI BARSIISOTA ISAANII

H/ Yuusuf Aadam umrii isaanii baay'inaan barumsa kitaabaarratti kan dabarsan yoo ta'u, buufataalee kitaabaa kan digdamaa olitti lakkaayaman qubachudhaan sheekkota (barsiisota) digdamaa oli ta'an irraa baratanii turan. Sheekkota H/Yuusuf irraa baratan, Kitaabbilee isaan baratAa turanii fi buufataalee kitaabaa kan isaan itti baratAa turan walduraa duubaan haala armaan gadiitti ilaaluun ni danda'ama.

## SHEEK ISIHAAQ

H/ Yuusuf yeroo jalqabaa kan barumsa amantii itti eegalan ijoollee umrii waggaa torbaa ta'aniiti. Bakki barumsa itti eegalanis, kutaa Baalee , Naannoo Gindhiir, Ganda Dhoqonnuu Ganda Kaliil, bakka jedhamtutti ture. Barumsichas kan jalqaban qaraatii Qur'aanaatiin yoo ta'u, haalli keessatti barataa turanis, siwaaka (rigaa ilkaanii) akka qalamaatti fayyadamudhaan lawhii (gabatee xaawulaa) irratti bareessudhaan ture. Barnoota Qur'aanaa kan xumuran waggaa sadi keessatti yoo ta'u, yeroo barnoota Qur'aanaa xumuratan umriin isaanii waggaa kudhan ture. Eega barumsa Qur'aanaa geessan booda waggaa lama mana turudhaan barnoota (Ilmii ) kitaabaatiif bayanii turan.

## SHEEK ABDULLAAHII QUNBIILEE

Barnoota Qur'aanaatti aansudhaan kan baratan ilmii fiqhii yoo ta'u, barsiisaan isaanii kan yeroo san isaan barsiise immoo Sheek Abdullaahii Qunbiilee ka gosa karrayyuu nama jedhamu turan. Isaan barataa sheek Ahmad Manquul Daarooti.

Kitaabni baratanis, Kitaabban Fiqhii

- Muktasaraa fi
- Safiinaa kan jedhamaniidha.

Bakki itti baratan, Baaleen keessa Qunbiilee Doobbii Abbaa Hamiidoo Galgaluu bakka jedhamu ture.

## SHEEK MUHAMMAD AMIIN

Yeroo sadaffaatiif Kutaa Baalee keessatti bakka Mandooyyuu jedhamtu qubachudhaan kitaabban

- Baafadlii fi
- Abii Shujaa'a jedhaman barataniiru.

Sheekni isaanii kan yeroo san irraa baratan Sheek Muhammad Amiin nama jedhamu ture. ( Sheek Muhammad Amiinitti kan isan qajeelche  Sheek Ibraahim Muusaa (Sheek Ibraahim Gurdubaaj yookiin Sheek Ibraahim Tigrii jedhamuun kan beekaman yoo ta'u, gosti sheek Muhammad Amiin Aboosara yoo ta'u, teessoon isaanii, Daawwee Hambaree ta jidduu Roobee Baalee fi Ganda Illaasaa cinatti tan argamtu ture.

## SHEEK AHMADNUUR SABROO NAGOO

Marsaa afraffaatiif bakki H/ Yuusuf itti qara'an, Baalema keessatti bakka Harawaa jedhamtuudha. Achittis kitaaba Umdaa jedhamu Sheek Ahmadnuur Sabroo Nagoo irraa baratanii turan.

## SHEEK HASAN SH/ MUHAMMAD XAAHIR

H/ Yuusuf Baale keessa bakka Ganda Jiddaa Gindhiir jedhamuti, Sheek Hasan bira  waggaa afuri turudhaan kitaabban armaan gadii baratanii turan.

- Qaasimii  (sharhii shujjaa'aa).
- Sullam (sharhii safiinaa),
- Khaashifaa (sharhii safiinaa),
- kitaabban Tawhiidul Ashaa'iirraa Kan Ilmal Kalaam Huwa Ibaaratun an isbaat Usuuliddiin Bil Baraahinil Qaaxi'atil Aqliyyat) jedhamu
- Aqiidatul Awaam
- Sharhii Aqiidatul Awaam, Nuuruzlaam kan jedhamu
- Sanuusiyyaa
- sharhii Sanuusiyyaa ka Ibraahiimal Beejuuriitis

- Jwharatu Ibraahiimallaqqaaniiy
- Shrhii isaatis Tuhfatul Muriid (ka Ibraahimal Beejuurii)
- Burdaa fii Mad'hinnabiyyi Lil Buusiriyy
- Kitaabban duraan baratanis kan akka Umdaa fi
- Baafadlii

Yeroo Sheek Hasaniin biratti baratan namni Haaj Yuusuf hin daganne Haaji Shaafii nama jedhamu ture. Waggaa afranuu isaanuma bira taa'udhaan kunuunsa gaariin akka bira jiraataa turan ni dubbatu. H/Shaafiin Hajjii yeroo deeman markabaan kan deeman yoo ta'u, sababa rakkina qilleensaatiin dooniin qilleensaan deemtu guyyaa afurtamaaf bahaara keessa akka tursiifteen H/ Yuusuf ni yaadatan.

## SHEEK MUHAMMAD-LAYYIN

Ganda Jiddaa Gindhiiritti aansanii bakki H/Yuusuf itti baratan aanaa Daaro jedhamtu yoo ta'u,yeroon kun yeroo Bara dukkanaa jedhamuun beekamu ture. Sheekni achitti irra baratanis nama Sh/Muhammad Layyin jedhamu kan sodaa Rabbii qabaachuun bekaman turan. Sheekni kun, muka jalatti gaaddiseeffatanii qaraasisaa turan ummanni dogoggoraan akka hin gabbarre ciranii balleessuu isaanii H/yuusuf ni dubbatu. Eega isaan muka san ciran booda, ummanni itti zeekkarudhaan walaloo armaan gadii itti baasanii turan:

Hilleenawoo sheeka turee,

Sheeka layyoottu odaa keessan ciree.

Haa ta'u malee, wanti isaan sodaatan mirkanaa'udhaan isaan eega darban booda ummanni gufuu muka isaan irraa ciranii san waqeffataniiru.

Kitaabni isaan Sheek Muhammad-layyin irraa barataa turanis:

- Minhaaj,
- Minhajuxxaalibiina
- Manhajuxxullaab,
- Irshaadul Ibaad,
- Nasaa'ihuddiiniyyaa,

- Tuhfaaa Ibnu Hajaril  Heesamiy fi kan kana fakkaatan ture.

## SHEEK HASAN ALIYYII (SHEEK HASAN DHIDHIIBAM)

H/Yuusuf Aadam barnoota isaanii waggaa hedduuf kutaa Baalee keessatti hordofaa eega turan booda barnoota itti aanuuf gara kutaa Harargeetti ce’an. Yeroon kun yeroo finqila Mangistuu nawaay yoo ta’u, yeroma kana keessa barumsa isaaniitiin walmaddii matumti isaaniyyuu barsiisuu eegalan. Kutaa Harargee keessa yeroo jalqabaatiif bakki isaan qubatanii barnoota isaanii itti fufan bakka Miicata cinatti argamtu tan Biyyoo jedhamtuudha.Achitti Sheek Hasan Aliyyii aalima Fiqii fi Nahwiin beekaman irraa kitaabban akka,

- Tooshihaa (Haashiyaa Qaasimii),
- Fathul Wahhaab,
- Mawaahibussamadii fi kan kana fakkaatan barataa turaniiru.

## SHEEK UMAR

Harargee keessa yeroo lammaffaatiif bakki qubatan bakka Siree luynaa jedhamtu tan magaalaa Dhubboo cinatti argamtu yoo ta’u, achitti Sheek Umar nama jedhamu irraa Kitaaba Zubad jedhamu qofa qara’anii biraa deeman.

## SHEEK ALIYYII ABDULLAAHII GOLBOO

San booda kutaa Baaleetti deebi’udhaan Sheek Aliyyii Golboo kan jedhaman Aalima beekamaa irraa barataniiru. Bakki itti qara’anis ganda Qanjiilaa ta cinaa Guurii Dooganotti argamtu ture. Sheek Aliyyiin birattis, Sheekkota akka Sheek Abdalla Burkuntee (ka dheeraa jiran) fi Sheek Abdul Mannaan (madiinaa jiran), Sheek Huseen Gaadoo (sheek Huseen lima Buniyaatiin kan beekaman), waliin barataniiru.

Kitaabban yeroo kana baratanis:

- Nahwii-I’iraaba Taqribaata Dahlaanii  dabtara jahatti barreessanii xumurudhaan,
- Dahlaanaa (sharhii Aajarruumii kan ta’e) fi kan kana fakkaatan ture.

## SHEEK ABDURRAHMAAN AWWAAREE

Ammas marroo lamaffaatiif Harargetti deebi'udhaan Hararitti Sheek Abdurrahmaan Awwaaree, darasaa Sheekkota Jajuu kan ta'an bira waggaa baay'ee taa'anii barataniiru. Yeroon kun Zabana Geeriin lafa cufatti hanga Baariitti bu'udhaan midhaan fixxe yoo ta'u, Elemoo Qilxuutis kan Booketti finqila kaase yeroo san ture. Namni Maqtal jedhamus Ogaadeen keessatti kan finqila kaase yeroma kana ture.

H/Yuusuf, Sheek Abdurrahmaan Awwaare bira waggaa kudhanii tokko turudhaan kitaaba baay'ee baratanii turan. Kitaabban achitti baratanis:

- Kitaabban Nahwii, Aajarruum (waggaa sadi hifzii isaa qoma teessisudhaan),
- Kaalidii,
- Matnii Azharii,
- Kashfanniqaab-alaa mul'hatil I'raab,
- Fawaakihuljaniyyaa,
- Mutammimatal Aajarruumiyyaa (waggaa lama qomatti tursiisudhaan),
- Alfiyyaa Ibnu Maalik,
- Ibnu Aqiyyi,

Jidduudhaan immoo kitaabban Sarfii kan akka

- Leeylalmunaa (sarfii irraa),
- Laamiyyatal Af'aal (sarfii irraa),
- Baaraqassagiir Haashiyatahuu Arrifaa'ii,
- Baaraqal Khabiir (nuskaatussahiihatulmakhxuuxaa)
- Isti'aaratussuudiyy
- Tuhfatul Ikwaan "aladirdiiriyy (Haashihatihassaawii)
- waMatnusamarqandiyyaa
- San booda Fannii balaagaa irraayis kan akka Jawharal Maknuun,

- Sharhii Jawharaa, HilyatuLubbil hisnil Masuu
- (Haashiyaa isii Makluuf tan jedhamtu ,
- Talkiisal Miftaah Taftaazanii,
- (musxalaha Hadiisaa irraayis), Beequunaa
- Xiraazal Hadiis ,
- Fannii Usuulaa irraayis,Waraqaat li Abdil malikil Juweeynii, imaamul Harameyn
- Sharhii waraqaa, qurratul eeyneeyni alaa waraqaat imaamil Harameeyn
- Haashiyatunnafahaat alal waraqaat,
- Jam’al Jawaami’ii fi kan kana fakkaatan ture.

## SHEEK MUHAMMADNUUR BALBALLEETTII

H/Yuusuf sheek Muhammad Nuur balballeetti nama jedhamu irraa bakka Balballeettii Deefoo Jimaa cinaa tan magaalaa Galamsoo fi Dhuubboo jiddutti argamtutti qara’an. Masgiinni sun Masgiida sheek Ismaa’iloo jedhama. Masgiinni achitti keessatti eegalan Masgiida yeroo jalqabaatiif biyya Ituutti hundeeffame yoo ta’u, yeroo masgiinni sun hundeeffamu Oromoonni naannoo sanii masgiidicha **mana Gaadiin loonii, dubartii, qodaa loonoiitii fi suunsumni keessa hin jirre mana adii** nutti ijaaranii haa saamamu jedhanii turan. Oduun kun sheeka geennaan, sheekni furmaata kennudhaan gaadii fi qodaan looniitis akka keessatti fannifamuu fi jaartiinis akka keessa teettu ajajanii bifa saniin ummanni saamaaf dhufe manuma aadaati jedhanii saamichi hafee akka ture seenaan ni addeessa. Kitaabban Sh/ Muhammadnuur irraa achitti qara’anis:

- Mujiibunnidaa’i,(kitaabni kun namni mujiibiin hin qara’in homaa hin jawaabu/deebii hin danda’u kan jedhan ture. (Man lam yaqra’il mujiib laa yujiib)
- Haashiyaa isaatis Yaasiinii,
- Fannii Manxiqaa irraayis,Sullamul Munawraq li abdurrahmaanil akhdariyy fi
- Sharha-shammat (kan harkaan barreeffame) ture.

## SHEEK KADIIR BOSOQAA

Bakki biraa kan H/Yuusuf itti qara'an, bakka Bosoqaa jedhamtu ta magaalaa Mulluu yoo ta'u, magaalaa Ciroo irraa gara gadiitti argamti. Achitti Sheek Kadiir Bosoqa (ka Gosa Suudee) irraa kitaabban akka,

- Tasriihittawdiih,
- Sharhal Mufassal (kan Ibnu Iyya'iish), fi
- Siibawii qara'anii turan.

## H/MIKAA'IL

H/ Mikaa'iliin (darasaa Abuu haajiyyyaa-sheekkota Gaddoo) irraa kitaabban akka,

- Hidaayatul Mustafiid
- Murshidul Wildaan baratanii turan.
- Qaraatii Faatihaa (Qulqullinaan qara'udhaaf ) ji'a jaha (6) qaacceffataa turan.
- Akaakuu dubbifama Qur'aanaa Qiraa'aa Hafsii kan jedhamus achumatti qara'an.

Bakki itti baratan Hardiim bakka jedhamtu tan Galmsoon cinatti argamtu ture.

## SHEEK AHMAD COOMAA

Achuma bakka Hardiim jedhamtutti Sheek Ahmad Coomaa nama jedhamu irraa akaakuu Qur'aanaa kan adda addaa barataa turaniiru. kanneen keessaa,

- Abii Amrii (Suusiyyii Duuriyyii),
- Warshii
- Qaaluunii.
- Sanadas isaanuma irraa fudhatanii turan.

## SHEEK ABDALLAAH SA'ID

Sheek Abdallaah sa'id, fannii hedduu tajwiidas dabalatee kan beekan turan. H/ Yuusuf, Sheeka kana irraa bakka Hardiim jedhamtutti kitaabban armaan gadii barataa turaniiru:

- Jazarii
- Nihaayatul-Qawli
- Fannii Haruudaa
- Muktasarush-shaafii 'alaa Matnil Kaafii
- Damanhuuriyyal Khabiir
- Fannii Usuulaa
- Manduubatassabbaan
- Fannal Wad'i
- Fannal Jabri WalMuqaabalaati fi
- Maquulatal Asharaa

Kitaabban kanneen keessaa kan harkaan barreessaa baratanis ni jiru.

Yeroon kana keessa Haaji Kabiir Daawwee fi Mootichi Somaalee kan Ziyaad Baarree dura ture du'anii salaatul gaa'ibiin jara lachiifuu akka salaatan H/ Yuusuf ni dubbatu.

## SHEEK YUUSUF GOBEELLEE

H/ Yuusuf, Sheek Yuusuf Gobeellee irraa barnoota qorichaa hedduu gadi fageennaan baratanii turan. Bakki itti baratan cinaa Gaara Mullataa magaalaa Dirree biratti yoo ta'u, kitaabban baratanis kanneen armaan gadiiti.

- Tazhiirul Manaafi'i
- Muktasar Tazkhiratussuweedii
- Al Mu'tabad fixxibbi (Kitaabul Jaraa'ihi)
- Nuzhaa Tazkirat ulul Albaab
- Kunuuzussihhaa

Barumsa kanneen keessatti, akkaataa yaala dhukkuba Juzaamaa (qumaaxaa) kan quba ciruu hin gayinii fi dhibee maraattumaa kan waggaa sadi hinturin akka baratanis ibsaniiru.

## HAJJIIDHAAF ADEEMSA GARA MAKKAA

H/ Yuusuf, Sheek Yuusuf Gobeellee biratti kitaabban ogummaa Yaala Fayyaa eega baratan booda dirqama hajji ba'udhaaf Hijraa bara 1392 gara Makkaa deeman. Hajjii gochuun dura baasii deemsaaf isaan barbaachisu waggaa torbaaf walitti qabataa turaniiru. Haaluma kanaan, sangaa torba eega walitti qabatan booda, sangoota kanneen qarshii kuma tokkotti gurgurachudhaan xayyaaraan gara Sa'uudii Arabiyaa deeman. Mootichi Sa'udii kan yeroo sanii Feeysaal ture.

Eega Hajjii isaanii geeffatan booda kitaabban akka,

- Qusxulaanii (Sharhii Bukhaarii) fi
- Muqaddimaa Uluumul Hadiis-Tadriiburraawii bitachudhaan gara biyyaatti deebi'an.

Bakki hajjiidhaaf irraa ka'an Magaalaa Ciroo yoo ta'u, eega Hajjii geeffatan boodas Magaalama cirootti deebi'anii galan.

## SHEEK MUHAMMAD SIRAAJ

Eega Hajjii deebi'an booda Sheek Muhaammad Siraaj nama jedhamu irraa kitaabban armaan gadii baratanii turan:

- Tafsiira Qur'aanaa
- Bukhaarii
- Muslim

## SHEEK IBRAAHIM AHMADOO

San booda yeroo Sayyid Roobaa Garbii aakiraman /du'an (jigiinsa mootummaa H/ Sillaasee waggaa lama dursudhaan) ziyaaraaf biyya deeman. Achittis, Sheek Ibraahim Ahmadoo kan jedhaman sheeka Asaboot irraa Kitaaba, Abuu Daawud jedhamu qara'anii turan.

## SHEEK AADAM AHMAD HAMMARROO (SH/ AADAM TUULAA)

H/ Yuusuf eega Sheek Ibraahim Ahmadoo biraa deeman booda Harar bakka Gooroo jedhamtutti Sheek Aadam Ahmad irraa kitaabban armaan gaditti tarraayan qara'anii turan.

Muktasara afran:

- *Arba'iina*
- *Buluuga*
- *Riyaada*
- *Tajriida*
- Tafsiira Qur'aanaa
- Muslim
- Bukaarii
- Nukbatunnabahaanii
- Sharhii Beyquunaa
- Alfiyyaa Suyuuxii fi kan kana fakkaatu qara'anii turan.

## SHEEK ABDURRAHMAAN DAAMMOTAA

Sheek Abdurrahmaan Daammotaa irraa kan baratan Haromaayaa bakka amma Yunivarsiitichi jiru cinaa yoo ta'u, kitaabban duraan baratan irraa muraasa kan akka,

- Abuu Daawud,
- Muslimii fi
- Alfiyyaa Suyuuxii achitti irra deebi'anii qulqulleeffatan.

San booda Sheek Abdurrahmaan Daammotaa irraa Iznii (eeyyama barsiisummaa) fudhachudhaan deeman.

## SHEEK MUHAMMAD SAALIH SA'ID SIBIILOO

Sheek Muhammad saalih biratti kitaabban akka

- Nasa'ii fi
- Tirmizii, eega eegalan booda namoota maqaan isaanii armaan gaditti tarraa'e raga gochudhaan qaraasisuu (barsiisuullee) akka jalqaban Sheek Muhammad Saalih Sa'id irraa Izniin isaanii kennamee ture.

  a) Sheek Muusaa Gaara Mullataa
  b) Sheek Yuusuf Ganda Loxee
  c) Sheek Aadam Kaarra Qurquraa
  d) Sheek Abdallaa Muhammad
  e) Sheek Muhammad Warra Kurkurroo
  f) Sheek Ahmad Warra Kurkurroo

## SHEEK AHMAD BASIIRAA

Sheek Ahmad Basiiraa booda Sheeka isaan irraa qara'an kan Sheek Ahmad H/Aadam Alii Kurroo jedhaman bira deeman.

## SHEEK AHMAD H/ AADAM ALII KURROO

Sheek Ahmad H/Aadam darasaa (barataa) Sheek Shariif Abdallaa turan. Sheek Shariif immoo ka zabana Abbaa Jifaar turan yoo ta'u, yeroon sun yeroo Diinaan (amantiin Isilaamaa) kabajaa guddaa qabu ture. Sheekni kun shariika Sheek Hasan Bololoo fi Sheek Ahmad Manquul turan.

Kitaabban sheeka kana irratti irra deebi'uun baratanis,

- Nasa'ii hanga xumuraatti
- Sunan Abuu Daawud
- Muwaxxa'i Imaam Maalik

- Alfiyyaa Suyuuxii hanga walakkaatti

Kanuma waliinis, kitaabban Sheeka kanarraa hin qara'in kan bakka birootti qara'an cufa irra deebi'udhaan isaan irratti xumuratan. Kitaaba sabata jedhamus isaan irraa qara'an. San booda matumti isaanii H/Yuusuf Aadam Isnaada biraa kataban (Aalaa Sanadaa)?.

Yeroma kana keessa Mootummaan Ziyaad Baarree Itoophiyatti lola banee jennaan, Sheekni isaanii Hargeeysatti baqatan. H/ Yuusuf immoo gara Moqaadishootti baqachuu dhiisanii kitaaba umrii isaanii guutuu walitti qabachudhaan barataa turan saamtota jalaa hambifachudhaaf mala barbaadan. Haaluma kanaan, masgiida keessatti boolla qotanii kitaabban itti guuranii irra taa'udhaan waggaa tokkoof haala saniin qaraasisaa turaniiru. Bakki seenaan kun itti raawwates, bakka Ittisa jedhamtu ta Adaree/Hararii gadiitti argamtu yoo ta'u, kitaabban yeroo san qaraasisaa turanis,

- Abuu Daawud
- Muslim
- Tafsiira
- Tajriida
- Riyaada
- Buluuga fi kan kana fakkaatan ture.

## SHEEK ABDALLAAH HARA JIITUU

H/Yuusuf Aadam Sheek Abdallaa Hara jituu biratti kitabban Musxalahaa cufa irra deebi'udhaan barataa turan. Akkasumas kitaabban Lakxaduraniitis qara'an. Yeroo kanatti umrii waggaa Afurtamaffaa isaanii xumuratan.

Yeroma san Obboleessi isaanii kan hangafaa duunaan gara biyya dhaloota isaanii Baaletti deebi'an. Baalettis sababa lolaatiin biyyi jeequmsa irra waan turteef, Cirotti deebi'anii taa'uuf dirqamanii turan.

# SEENAA BARSIISUMMAA ISAANII

## ITTISA- WALDAYA LAGA SADIINII

H/ Yuusuf kitaaba barsiisuu kan eegalan osoma ofii isaaniitinuu baaratan yoo ta'eyyuu hojii barachuu irraa ijaazaa fudhatanii barsiisuu kan eegalan akkuma mootummaan dargii seeneen bara 1971 ture. Bakki yeroo jalqabaatiif qubatanii itti barsiisanis Adaree (magaalaa Harar) gaditti bakka Ittisa jedhamtu tan lanni sadi itti wal waldayuudha. Waggaa tokko kan achi turan keessatti kitaabban akka Abu-Daawud, Bukaarii Muslimii fi Muktasaraata sadan barsiisaa turaniiru.

## TUQAA- JIDDUU CIROO FI MI'EESSO

Seenaa barsiisummaa isaanii keessatti bakki yeroo lammataatiif H/ Yuusuf bara 1972 itti barsiisan, Harargee dhihaa-Ciroon keessa ona ituutti yoo ta'u, bakki sun Tuqaa jedhamtee beekamti. Bakka sanitti sheekonni gurguddoon akka AbdulHakiim, Sheek MuhammadAmiin ejeruu fi kkf irraa baratanii turan.

## LAGA SHEEK AADAM-CAFFEE SUUKII

Seenaa barsiisummaa isaanii keessatti qubsumni H/ Yuusuf yeroo dheeraa keessatti dabarsan bakka laga Sheek Aadam-caffee Suukii jedhamtu ture. Bakka kana waggaa 21 oli taa'anii turan. Barattoonni kitaabaa baay'innaan kan isaan irraa baratanii fi Ulamaa'onni gurguddaanis kan isaan irraa eebbifamanii bayan bakka kanatti. Sa'aatiin sagantaa barsiisa isaanii Salaata Subhii irraa eegalee kan barsiifamu yoo ta'u, kitaabban akka Bukaarii, Muslimii fi Tafsiiraa waggaa cufa hanga turtii waggaa 22tti xumuramaa tureera. Ilmii Nahwii irraayis maaddaan tokko qaraasifamaa tureera. Kitaabban gurguddaan akka Sunanus-sittaa, Musxalahaa, Daarimii, Kitaabban Usuulaa (fannal Usuul) fi kkf qaraasifamaa tureera. Baay'ina barataa irraa kan ka'e, kitaabban akka Buluugaa fi Riyaadaa dhaabbatanii akka barsiisaa turan H/ Yuusuf ni yaadatu.

Biyyi sun darasaa isaanii danda'udhaan qar'iaan akka isaan hin dhibinii fi darasaa isaaniis akka hin beelessin galata guddaadhaan dubbatan. Akkasumas, tika Rabbiitiin turtii waggaa 21 keessatti nama shan malee darasaan akka jalaa hin du'in Rabbiin galatoonfachudhaan yaadataniiru. Yeroo san, baa'ina darasaa (barattoota) isaanii irraa maahibarri jaha akka darasaa isaanii nafaqaa fudhatee horataa tures ni yaadatan. Haala masgiida keessatti qaraasisanii yoo

himan, masgiidichi qorqoorroo dhibba sadihiin kan ijaaramee fi hulaa (balbala) 10 kan qabu ta'uu isaa addeessaniiru.

Gama birootiin rakkoon gama siyaasaatiin fakkeenyaaf, sababa sochii OLF, Oromoo Jaarraa, kkf naannoo sanitti xixamuu isaanii, beelli bara 77 achitti isaan mudatuu, kitaabni irraa warasamudhaaf yaaliin godhamuu, mana hidhaa turuu, basaasni jalatti ramadamudhaan rakkisuu fi kkf achitti rakkataniiru.

Maatii isaaniitiifis magaalaa cirootii mana balbala 12 ni qaban

# AALIMMAN ISAAN IRRAA EEBBIFAMANII BARSIISAA JIRAN MURAASA ISAANII.

Ulamaa'onni H/ Yuusufiin irraa ijaazaa aratanii bayan baay'inni isaanii dhibba sadii (300) oli akka ta'an H/ Yuusuf matamaa isaaniitiin addeessaniiru. Ulamaa'onni kunniin baayinaan Itoophiyaa keessatti godinaalee Arsii, Baalee, Harargee, Jimmaa, Ilu abbaa boor Wallaggaa fi kutaalee biyyattii garaa garaa keessa faca'anii kan barsiisaa turan kan barsiisaas jiran ni jiru. Biyya alaas ka jiran akkasuma. Ulamaa'ota kanneen irraa muraasa isaanii kanneen armaan gadii akka fakkeenyaatti kaasuuun ni danda'ama.

1) . Sheek Hasan Faafan (Gursum)
2) Sheek Muhammad Saddiiq (qaroo ijaa hinqaban) Harargee Bahaa
3) Sheek Hasan Dhangaggoo
4) Sheek Jibriil Harargee dhihaa-Jalloo ciroo
5) Sheek Muhammadsaanii (Baddeessaa)
6) Sheek Abdullaahii (Bookee Xiqqoo)
7) Sheek Xaahir (Galamsoo)
8) Sheek Abdulhakiim Sheek Muhaammad Hullee-Saddiiqaa)
9) Sheek Abdushakuur (Baalee-Diida'aa)
10) Sheek Huseen (Diida'aa) Jiddatti qaraasisan)
11) Sheek Muktaar (Diida'a)
12) Sheek Ahmad Tiijaan, Bukaarii irraa qara'an (Kolooba Boolloo)
13) Sheek Muhammad-Amiin (Kussee)
14) Sheek Muhammad-Amiin (Ejeroo, Diksiis bira)
15) Sheek Shaamil Shirkaa (Gobeessa)

16) Sheek Juneedii (Habee)
17) Sheek Muhammad-suruur (Adamtuu)
18) Sheek Yuusuf Hindatoo (Diida'aa)
19) Sheek Hasn Xabaqaa (Raayituu)
20) Sheek Abdallaa Muslim (Harawaa)
21) Sheek Shaamil (Harawaa)
22) Sheek Siraaj (Harawaa fi Sawweenaa jidduu)
23) Sheek Aadam Tamaam (Harawaa)
24) Sheek Aadam (Qaqal'ii)
25) Sheek Hasan (gosa Feejjaa)
26) Sheek Ahmad (Kurkurruu)
27) Sheek Muhammad (Kurkurruu)
28) Sheek Ahmad Beeltoo
29) Sheek Yuusuf (Baallee)
30) Sheek Ahmad-Leysi (Qoraalee gaara Daadimoos jala)
31) Sheek Abdushakuur (Dalloo)
32) Sheek Abdurrahiim (Dallo-mannaa)
33) Sheek Umar (Hangeetuu)
34) Sheek Ahmad (Shakuu)
35) Sheek Abdurrahmaan (Daabayee)
36) Sheek Muhammad huseen (Fanqal)
37) Sheek Jamaal Kubbaayyoo (Salqa)
38) Sheek Ismaa'il (Gomooraa)

# SEENAA BARUU FI BARSIISUU KEESSATTI RAKKOO ISAAN IRRA GAHE

Ilmi namaa kan dhalatee addunyaa tanarra dhufu cufti isaa qormaatamu malee nagayaan addunyaa tana keessa darbee aakiraa hin seenu. Qormaanni jiruu addunyaa carraa nama cufaati. Haa ta'u malee, qormaanni nama Rabbitti amane mudatu qormaata nama Rabbitti hin amanne mudatu caalaa ulfaataadha. Qormaanni nama Rabbitti amanee Nabiyyoota bakka bu'udhaaf hamilame tuqu immoo hundumayyuu caalaa ulfaataadha. Namni sadarkaa guddaa tokko irratti mul'atu kamiyyuu rakkoo ciccimaa fi bu'aa-bayii garaa garaa dabru malee bakka gaye san gayee hin jiru. H/yuusuf sadarkaa kana gayudhaaf barnoota keessatti rakkoo hadhaayaa heddu dabarsanii turan. Eega barsiisa eegalan boodas qormaanni hedduun irra gahee jira. Qormaata yeroo baratanii fi yeroo barsiisanis isaan mudate armaan gaditti xiinxaluun ni danda'ama.

## A. RAKKOOWWAN BRNOOTARRATTI ISAAN MUDATE

### 1. HANQINA NYAATAATIIN DHIIGNI XUUXAMEE QAAMNI GOGUU

H/ Yuusuf yeroo barumsa isaanii keessa jiran rakkoo nama rifachiisuu heedduu dhadhamanii bira darbaniiru. Rakkoon kun nama har'a bu'aa isaaniitti fayyadamaaruu fi keessumattuu hayyoota diinaa kan isaan irraa baratanii sadarkaa ilmii gurguddaa irra jiran cufa  waan boochisuu qabuudha. Sababni isaa, osoo isaan rakkoo san cufa daakanii barumsa kanatti gahuu baatanii warri haala mijaaahaa irratti isaan irraa barate kamuu carraa kana argatuu hin danda'u waan ta'eef. Miidhamni nama tokkoo mijaa'ina kaawwaniiti.

Akka H/ Yuusuf himanitti, yeroo biyya Harargee lafa watar jedhamtutti baratan, xiyyeeffannaan isaanii barumsa kitaabaa qofarratti waan ta'eef, nyaataa dhugaatii isaaniitii yaaduu dhabuu isaaniitiin, qaamni isaanii akka malee miidhamee ture. Hanqina nyaataa irraa kan ka'een, qaama isaanii ka harkaatii fi lukaa shiggiree (mullaacii) dhaan yoo baqaysan qaamni isaanii gogee akka dhiiguu dide ni yaadatan. Kana jechuun, Rabbiin lubbuu guyyaa isii katabe dursee hin fuudhuuf malee osoo deeman qarqara du'aarra gayanii jiraachuu agarsiisa. Sababa kanaaf, mana yaalaa deemanii yoo qorataman hanqina nyaataa malee dhibee akka hin qabne isaanitti himamee ture. San booda miidhamni isaanii sadarkaa badaa irra jiraachuu waan hubataniif, waan akka dhadhaa, mataa re'ee fi lukkuu barbaadatanii fayyadamudhaan lubbuun ka isaanitti deebite ta'uu H/ Yuusuf ni yaadatu. Kitaaba dawaa/ qorichaa (kitaabux-xibbi) sababa kanaaf akka baratanis ni dubbatu.

Miidhama hanqina nyaataa irraa isaan mudateen yeroo barsiisummaa eegalan nyaata kutaa tokkoo oli kutachuu (fudhachuu) akka dadhabanis himaniiru.

## 2. QORANNAA KITAABAATIIF HIRRIBA MALEE BULUU

Namni bakka guddaa gayuu yaadu kamuu, galma yaade saniin hanga Rabbi isa gayutti boqonnaa fi mijaa'inna jiruu fi jireenna isaatiif dantaa hin qabu. H/ Yuusuf yeroo barumsa kitaabaa irra turan qorannoo kiaabaatiif jecha halkan keessa sa'aa 8 dursanii akka hin rafne himaniiru. Kitaaba qo'achuuf ifaan ittiin fayyadamaa turan ejersaa fi moora akka ture ni dubbatu. Sababni isaas, yeroo san gaazaa fi ifaan elektirikaa kan hin turre waan ta'eef. Haala yeroo san itti qo'ataa turan irraa akka himanitti, qo'annaa irra bulanii halkan sa'aa saddeetitti rafudhaaf mallattoon isaan itti fayyadaman sagalee baaburaa kan yeroo san halkan sa'aa saddeetitti dhageessisu ture.

## 3. QAMIS (MUDAWWARA) TOKKOON OOLANII BULUU FI HINJIRAANIIN DARARAMUU

Rabbi yeroo hundaa fi bakka hundattuu miidhama nama karaa isaa irratti wadhaanuu jalaa hin fashaleessu. Miidhama H/ Yuusufii ta bifa amma dubbachuuf deemnu tana keessatti isaan mudatte Rabbiin baga jalaa hin balleessin! Namni har'a Rabbi olomaa'ii 300 oli irraa baase kun mudawwara tokko qofa uffatanii hinjiraaniin dararamaa akka turan haala garaa namaa raasuun dubbatanii jiran. Mudawwara kana yeroo miicatan bira taa'anii bishaan irraa goggyfatanii osoo sirritti hin gogin uffachudhaan qaama hooqataa akka barumsa irratti obsaa turan ni yaadatan. Yeroo san keessatti barattoonni kitaabaa ta isaan waliin turte mudawwara qaban gurguratanii kitaaba irraa baratan akka bitataa turanis himaniiru.

## 4. DIINIIF JECHA FUUDHA WAGGAA 40 BOODAA

"Ilmi ganama tareefi mirgi ganama bade hin deebi'u" jedha Oromoon. Mammaaksi kun nama akka H/ Yuusufii irratti hin hojjanne. Ilmi ganamaa ka tarus yoo ta'e, yoo umrii ofii karaa maletti fixanii fi haala maleen balleessaniidha. Nama umrii ganamaa karaa Rabbiititti fixeef gama ilmaatiin yeroon ganamaa jalaa hin darbitu. Kana seenaa nabiyyootaatii fi seenaa H/ Yuusufii irraa mirkaneeffachuun ni danda'ama. Fakkeenyaaf, nabi Zakariyyaan umrii isaanii karaa Rabiitti fixudhaan arriin rifeensa mataa eega addaatte booda galata tajaajila isaanii Rabbi ilma gaariin deebi'eefii jira. Nabi Ibraahimis umrii manguddummaatti horanii har'a ilmaan isaanii gama diinii fi duniyaatiinis ka aalama guutuu hooggantu tateerti.

Umrii ganamaatiin fuudhanii ilmaa intala arguun H/ Yuusufiin hin cinqine. Dhalatanii umrii waggaa 10 irraa eegalanii hanga waggaa 40tti yeroo isaanii kitaaba Rabbii barachuurratti fixan. Waggaa kana guutuu fedhii dhala namaatiif Rabbi uume isaniifis uumuu dhabeetii miti. Kaayyoo diinii kan irra jiran dabarfataniiti. Namni hawwii Isilaamummaa qabu kamuu, nammiin akkanaa sadarkaa akka isaanii irratti yoo argum anis osoo akkana ta'ee jedhee hawwuu ni danda'a. Garuu,

wanti akkanaa hawwiin hin taatu. Waan akkanaa argachudhaaf, rakoo kana fakkaatuuf of qopheessuudha. Tuun murtii Rabbiiti.

Galata umrii hanganaa karaa Rabbii irratti fixuu isaanii Rabbi waggaa 40 booda ilmaa fi intala hedduun jazaa deebi'eefii jira.

Waggaa haganaa kana fuudhanii ilma argatuuf bololanii of duuba deebi'uu irraa wanti isaan tikse, akka H/ Yuusuf himanitti hadiisa Rasuulaati. Hadiisni sunis: "Lubbuu duraan Rabbi sanyii wahii keessaa baasudhaaf murteesse takka hanga sanyiin sun keessaa baahutti Rabbi hin ajjeesu" kan jedhuudha. Bu'uura hadiisa kanaatiin, Rabbi dhala narraa haftu wahii narraa baasuu yoo karoorfatee jiraate guyyaa ta'e tokko inuma fuudha abdii jedhuun of hidhanii kitaaba Rabbiirratti umrii isaanii dabarsudhaan sadarkaa har'a irra jiran gahaniiru.

Akkuma jedhanis fuudhas Rabbi isaaniin gahee abbaa ilmaa fi intala hedduu Rabbi isaan taasiseera.

## B. RAKKOO KITAABA BARSIISUU IRRATTI ISAAN MUDATE

### 1. MANNI KITAABAA BOOLLA MASGIIDAA KEESSATTI IJAARAMUU ISAA

Yeroon H/ Yuusuf baratanii fi barsiisuu eegalan yeroo sodaachisaa turte. Keessumattuu aalimman amantii Isilaamaatiif barri sun baay'ee rakkisaa fi shoorarkeessaa ture. Bara san keessatti olomaa'ii Isilaamaattii dabdee jennaan olomaa'onni hedduun gara biyya Sumaalee baqatan. H/ Yuusuf lubbuu isaanii dagatanii kitaaba isaaniitti dhimmuu qofaan of arguu dhabanii dhiinni qaamaa dhumee akka qaamni dhiiguu dide armaan olitti dubbannee bira darbineerra. Kitaaba bifa kanaan walitti qabatan lubbuun isaanii haa baatu malee biraa deemuuf kaayyoo hin qaban. Kanaaf, mala ajaa'ibaa malatan. Sunis: Masgiida keessatti qaraasisan keessatti boolla guddaa qotan. Kitaaba umrii guutuu walitti qabatan kan boolla keessatti guuranii gubbaa isaa cufudhaan firaasha irra afanii teessoo gubbaa kaayatanii barsiisa isaanii itti fufan. Kitaabichi akka rirmaan hin nyaatamne yeroo yeroon boolla bananii qilleensatti baasaa keessatti deebisuun kitaaba isaaniitii bara dabarsan.

### 2. KITAABNI SANDUUQAA 'FANJII' TA'UU ISAA

H/ Yuusuf Aadam, rakkoon barumsa irratti isaan tuqaa turte eega kitaaba barsiisuu eegalan booda isaan yeroo ammaa aalima kitaaba barsiisu waan ta'aniif, amma irraa dhaabachuu qabna jettee isaan hin dhiifne. Akkuma barsiisaa ta'anii hojii eegalaniin, qormaanni bifa haarawaan isaan dararuu eegale. Fatanaa kanneen keessaa inni jalqabaa, rakkoo laga Arbaatti akka barsiisan isaan qubsiisuuf osoo yaadamaaru isaan mudateedha.

Sunis: Kutaa Harargee bakka laga Arbaa jedhamtutti H/ Yuusuf akka barsiisaa kitaabaatti barattoota isaanii waliin qubatanii akka barsiisan biyyaan waliigalamee kitaaba isaanii sanduuqa afur fe'atanii biyya maqaan dhayame kanatti godaanan. Akkuma achi gayaniin gufuun hamaan isaan mudate. Biyyummaan isaan qubsiisuuf isaan waamte deebitee isaan gante. Nama garaagaraa dhufe, ka waraqaa eenyummaa isaanii garagara ta'e, kan kaayyoon deemamuuf hin beekamne biyya teenna hin qubsiifnu jedhan. Kana bira darbanii, 'kunniin warra gufuu barnootatti ta'u waan ta'eef akka hidhaman' jedhanii dabarsanii humna waraanaatti isaan kennan. Humni waraanaatis mormitoota mootummaa kan yeroo san turan kan akka ABO fi Isilaamikii waliin mana hidhaatti isaan naqan. Bakka sanitti hidhamuun waan hin danda'amneef, biyyiti sun galamso jala waan bultuuf galamsotti akka hidhaman namoota isaan waliin qubachuuf guyyaa san achitti argaman 24 waliin mana hidhaa seensifaman. Isaan waliinis kitaabni isaanii sanduuqa afurii qabame. Kitaabban isaan garaa beelaa hidhatanii waggaa dheeraaf walitti kuufataa turan zeyta irratti guuranii faayidaan ala jalaa taasisan.

Mana hidhaa san keessattis rakkoo isaan mudataa ture keessaa tokko, buddeena goggogaa bishaaniin jiifatanii akka nyaataa turan ni yaadatan. Kanaan alas, bakka isaan hidhamanitti namoonni gara garaa qaawwa mana hidhaa keessaan isaan ilaalaati, 'kunniin lola keessatti qabame' jedhaa isaan irratti haasawaa turan. Galamso irraa gara ciroo cirorraayis gara galamsootti eega isaan dhamaasaa turan booda yakka isaan irraa fuudhan dhabnaan waraqaa barreessaniifii ganda duraan irraa dhufanitti akka kennan eega itti himan booda nama 24 waliin mana hidhaatii gadlakkifaman. Namoonni 24 H/yuusufiin waliin hidhaman sunniin akkuma yaa'aniin kan isaan biraa bittinaa'an ta'uu H/ yuusuf ni yaadatan.

H/ Yuusuf, diinii umrii isaanii irratti fixan kana, gufuu isaan mudatu sodaatanii biraa badanii mana isaaniitti hin galle. Ifaajeen abbaa xaare garaa nyaatti. Kitaaba sanduuqa afurii ka mana hidhaa irraa waliin hiikkaman fe'atanii cirotti galan. Yoo ciro dhufanis fatanaani biroo karra banatee isaan eegaa ture. Sunis: 'Fanjii sanduuqa afurii fe'ee deemaa jiraa akka qabamu' jedhan. Kitaabban isaaniitii fi isanis humna waraanaatiin marfamanii buufata waraanaa geeffamanii bakka namni baay'een dhiiraafi dubartiin isaan marsanitti afa-muuzii qawwee sanduuqatti gadi gonbisanii akka sakatta'amu godhan. Sanduuqota yoo bananii sakatta'an fanji jedhamee ka namni hagasii marse kitaaba qofa ta'ee argame. Ammas, waan godhan dhabnaan, 'Kitaabni hangana baay'atu maali? kitaaba hagana gayu eessaa guurte? Ati kaadiree Arabaati, Arabatu si ergate' jedhaniin. Isaanis mammaaksa akkana jedhu waliin deebii kennan. "'Ana waanuma bineensa ta'eef malee gogaaf ykn fooniif jecha na hin ajjeesan' jette hilleensi, Ani nama amantii waanuma ta'eef malee yakka qabaadhee na hin darartani. Ana yoo laaltan nama Arabni quba qabaattee kaadiree godhattee ergattu isinitti fakkaadhaa?" jedhanii mormatan. Duuba kitaaba hangana gahu eessaa guurte ree? gaaffii jedhuuf, "Nuti yeroo kitaaba barannu akka barumsa akkaadamii dabtara irratti hin barannu; zakaa namni naa kennuu fi shunkurtii gurguradhe yeroo yeroodhaan ijoollummaa irraa hanga ammaatti bitataa walitti qabadhe. Kitaaba yeroo dheeraa keessatti bitamee kuufametu hagana gahe" jedhanii deebisan.

Sababa kanaanis, Kitaabni sanduuqa afurii Adaree (magaalaa Hararitti) ergamee akka fattashamu taasisan. Kitaabichas akka sakatta'u namni ramadame nama Adaree Ibraahim Garaad kan jedhamu yoo ta'u, namichi sakatta'u kun kitaaba isaan yeroo hajjii deeman Makkatti bitatan 'Qusxulaanii (sharhii Bukaarii) argan. Kitaabichas makkatti bitachuun isaanii kan irratti barreeffameeru ta'uu isaa akka ragaatti dhiheesse. Kitaabni kee Arabarraa ergamuu isaa ragaan sitti argame jedhaniin. Ee kitaaba yeroo hajjii deeme achii bitadhe jedhan.

Kanaafis 'Tazawaawaarii dha' Yakka jedhuun, Azaakotti akka hidhamu itti murteessanii ammas hidhaa seensisan. Kitaabni isaan umrii guutuu rakkoo jireenyaa cufa nyaatanii qadhaabatanis akka warafamu murteessan. Rabbi maal ta'ee murtiin akkanaa raawwata? Ahlal kitaabiin keessaa nama kitaaba isaaniitii mormatu Rabbi isaanii baase. "ummata kitaabaa-Nasaaraafi yahuudaa keessaa jaalalaan warra Rabbitti amananitti kan dhiyaatan warroota nuti nasaaradha ofiin jedhan ta'uu argita. Kuni ka ta'eef, ummata nasaaraa kana keessa qeesonnii fi moloksoonni kan jiran waan ta'ee fi isaanis warra boonaan of hin tuulle waan ta'aniif." jedha Rabbiin. Dubbiin Rabbii kun Guyyaa kana aalima Islaamaa guddaa kanarrattis mirkanooftee jirti. Achi duras, ummanni kiristaana Ortodoksii kun galma Najjaashii keessatti galata nuuf qaban. Har'as, yeroo Ahbaashonni nu rakkisaa turte, namoonni nu maddii dhaabate Kiristaana Ortodoksiiti. Dubbiin Rabbii yeroo hundaa dhugaadha. 'Kitaabni isaanii kitaaba amantii waan ta'eef warafamuu hin qabu' jedhee murteesse qeesichi Ortodoksii. Haala kanaan kitaabni H/ Yuusuf waggaa dheeraa garaa hidhatanii walitti qabatan warafamee isaan gaddatti hambisuu jalaa baye. Osoo kitaabni sunniin yeroo san akka yaadameen warafamee maaltu ta'a laata? Rabbitu beeka. Inni waa hundaafuu furmaata hin dhabu. Qeesicha Adaree waliinis intalti kiristaanaa takkas akka kitaaba isaaniitiif mormite H/ Yuusuf galata waliin ni yaadatu.

Hidhaa Azaakoo keessa ji'a sadi eega hidhaman booda mana hidhaatii gadi lakkifaman. Guyyaa mana hidhaatii bayan ummanni guddaan yaa'ee akka isaan simate H/ Yuusuf ni yaadatan. Eega hidhaa bayan booda bara 1971 bakka tuqaa jedhamtu qophatanii kitaaba barsiisuu eegalan. Bakki sun gammoojjii waan taateef, dararaa barattoota isaanii irraa hambisuuf jecha waggaa tokko booda gara bakka laga Sheek Aadam jedhamtu tan bishaaniifi masnoo gaarii qabdutti godaananii qaraasisuu eegalan. Yeroo laga Sheek Aadam turan jam'aan isaan irraa barataa ture baay'ee guddaa ta'uu irraa kan ka'e, uffata isaanii marxifatanii dhaabatanii sagaleen isaanii akka dhagayamutti qoonqa olfuudhanii qaraasisaa akka turan ni dubbatu. Dhiphina waliin bal'inatu jira jedha Rabbiin keenna. H/ Yuusuf bakka sanitti yeroo qaraasisan rakkoowwan dura isaan irratti roobaa ture xiqqo irraa caamee haala gaariin hojii irra turan. Haala gaariin osoo barsiisanuu ammas rakkoon bifa birootis gara birootiin dhufe. Sunis akka armaan gadiiti.

## 3. RAKKOO SHEEK NIBRAAZ KA JINNII ERGATU IRRAA ISAAN MUDATE

Akka H/ Yuusuf jedhanitti, namni aalimummaan (qaadummaan) taa'u tokko hanga amata 10 tti ni qormaatama jedhan. Amata 10 booda ummannis beekamtii kenneefii itti bula jedhan. Kun ta'udhaan, bakka Mi'eesso jedhamtu namni jiraatu kan Jinnii haasowsiisu tokkos qormaata biroo ta'ee H/ Yuusufiin dura dhaabbate. Namichi kun, Tafsiira qaraasisa, kitaabas lakkofsaan 30 ta'an

barreessee jira jedhee ummata sobaa kan tureedha. Sheek Nibraaz ijoollee xixiqqotti jinnii naqatee yoo tafsiira wallaalu, "Mee tafsiirri nu dhibee Rasuulallaah gaafannaa jedhee ijoollee jinnii itti naqate sanniin keessaan jinnii gaafata. Jinnoonnis ijoollee sanniin keessaa haasawudhaan hiikkaa yoo kennaniif, Rasuulallaahni akkana jedhan jedhee namatti hima. Namichi kun, H/ Yuusufitti hinaafudhaan kitaaba akka Buluugaa fa'a barsiisaa itti hin dhiyaatinaa jechuun olola kijibaa facaasee ummata gama H/ Yuusufii akka hin dhufne gufuu ta'aa tureera. Maqaa isaaniis gara maleen xureessaa tureera.

## 4. RAKKOO SHEEK MUHAMMAD XULLAAB IRRAA ISAAN MUDATE

Rakkisaan biroo kan H/ Yuusufiin irratti gufuu guddaa ture Sheek Muhammad Xullab jedhama. Namichi kun jireenni isaa Ciro ture. Namichi kana qaalallaahu ta'aalaa, qaala Rasuulullaah, jechuun isa bira hin turre. Namichi kun ifuma galaan H/ yuusufitti namoota gufuu ta'an keessaa isa ijoodha. Akka H/ Yuusuf himanitti, namichi kun mimbara irra ol koree sagalee olfuudhee, " Yaa ummata! isin akka ummanni Qureeshaa nabi Muhaammadiin jedhan jechuu dadhabdanii? Nuti aadaa abboota teenna irraa hin deebinu, karaa abboota teennaa gadi hin dhiifnu; irratti jiraanna jedhaa. Wahaabiyyaan waan isiniin jettu hin fudhatinaa. Akkamitti hadiisa jedhanii karaa abboota teessanii irraa isin garagalchan.", jechudhaan ummanni akka H/ Yuusufiin irraa hin caqafne gufuu ta'aa tureera.

Kana waliinis, biyya sanis akka hin qubanne xabaqaa itti bitudhaan, eega qubatan boodas, darasaa isaaniitti sukkaaraa fi qalama itti hin gurgurinaa jechudhaan sabatanii akka diinaa hin tamsaafne gufuu guddaa ta'aa tureera.

## 5. RAKKOO SHEEK BAKRII BAALLAA KAN JAALALLOO JINNOOTAA IRRAA ISAAN MUDATE

Namni Sheek Bakrii Baallaa jedhamu nama jinnii naannessu ture. Yeroo mootummaa Hayila Sillaasee yoo mootichi (H/Sillaaseen) dhufu waamamudhaan oduu jinniin itti himtuun raaga kennaaf ture. Namichi kun sababa mawlidaatiin olomaa'aa nama 6 dhara irra kaayee mana hidhaatti guursisee jira. H/ Yuusufiinis olomaa'ota kanneenitti dhaqqabsiifna jedhee hiisisudhaaf, mala maludhaan akka waan fatwaaf ummanni isaan barbaadeetti waamsisuu yaale. Haaluma kanaan, waraqaa "Ganama Isiniinaa/wixataa) dhimma mawlidaa, nikaafi waan kana fakkaatu irratti fatwaan akka kennamu ulamaa'ota dubbifnee jirraa; isinis akka nu bira geettan; Namni zabana kana nu qabnu isinumaa" jechudhaan isaanitti erge. H/Yuusufis shira isaanii waan beekaniif, "Ana qofaa wahiittu natti jiraa; guyyaa sadiif jamaa hin qaraasifnee, ati deemii hordofi" jedhanii nama Abdulhakiim jedhamu ergani. Abdul-hakiim yoo achi gahu olomaa'iin dubbifaman jedhan hin jiran. Akka isaaniitti, H/ Yuusufiin guyyaa san qabanii kutaa waraana

Itoophiyaa kan Misiraaq Iz jedhamu kan namni isaanitti kenname yakkaaf osoo hin qoratamne dhabama ta'utti dabarsudhaan olomaa'ota jahan waliin hiisisuuf ture. Haa'ta'u malee, Rabbi hin eeyyamne. Sheek Bakriin H/ Yuusufiin dhabnaan duddi citee hafe. Olomaa'onni hidhaman immoo waggaa jaha yakka isaanii malee hidhaa keessatti dararamaa turanii hidhaa bayan. H/ Yuusufiin Rabbi ni hambise.

## 6. SHEEK AADAM POTOLIKAA FI RAKKOO H/ YUUSUFIIN MUDATE

Bakka laga Sheek Aadam jedhamtutti, zabana Dargii bakka qabrii kan kormi loonii 9 (adii fi diimaa osoo hin taane) gurraachi qofti itti qalamutu ture. Yeroo kanatti hirmaattota qalma qabrii kanaa kan turan namoonni lama H/ Yuusufiin basaasuu qofa hojii godhatanii maqaa barumsa kitaabaatiin isaan bira turan. Isaan keessaa tokko hojima H/ Yuusufiin basaasuu qofaaf barumsa isaa toorsee, hiikaa Quraanaa waggaa jaha guutuu turee kan isaan irratti xumuretu ture.

Yeroo kana keessatti namoonni hedduun haala duraan maqaa mawlidaatiin gowwoomfamaa turan irratti dammaqina argatanii namoonni hedduun qalma gara malee kana irraa ceem'anii jennaan H/ Yuusufitu gufuu ta'e kan jedhuun mala dharaa itti maluu jalqaban. Nama Sheek Aadam potolikaa jedhamu affeeranii galma kormi loonii itti qalamu san teessisan. Sheek Aadam potolikaa jechuun, nama mootummaa yeroo saniitiif amanamaa ta'e yoo ta'u, namni tokko sheek Aadam potolokikaatiin qabamee mootummatti yoo kenname, gaaffii malee hidhama ykn ni ajjeefama. Nama kana galma loon itti qalamutti odeeffannoo isaaf dabarsudhaaf eega mijeessan booda, namoota lamaan H/Yuusufiin basaasuuf biratti ramadamte dhimma mawlidaa irratti gaaffii qopheessanii H/ Yuusufitti ergan.  Basaasonni ergaman lamaanis dhufanii bakka mangudichi abbaa biyyaa kabajamaan H/ Muhammad jedhamu tokko argamutti, H/ Yuusufiin gaaffii sobaa gaafatan. Gaafiin sunis: "Sheekkota keenna diinaa kana walumatti qabnaa, moolunni kun yoo karaa Rabbii ta'es yoo karaa Rabbii hin taanes mee adda nuu baasaa" jedhanii gaaffii dhiheessaniif. H/ Yuusufis shira isaanii itti beekanii deebii of eeggannaa qabu deebisaniif. Deebiin isaan deebisanis akkana kan jedhu ture.

"Mooluda jechuun, mawlida-Afaan Arabaati. Innis dhaloota nabii jechuudha. Nabi hin dhalanne nama jedhutu jiraa? Amanni Rasuulli keessatti dhalatanis aamal Fiil jedhama. Zabanni isaas yeroo waziirri Habashaa Abrahaa kan jedhamu Yamaniin bulchaa ture. Abrahaan Ka'baa jissuuf arbaan duulee allaattiin samii ta Rabbirra ergamte isaa fi waraana isaa barbadeessite. Namni zabana san Nabiin waliin dhalate tokko aayyoon tiyya udaan allaattii sanii ka dulloomee dottate ol fuutee natti mudhifte lafatti dhaqqabe jedhee hime. Rasuulli gaafas dhalatan. Nabi hin dhalanne nama jedhutu jiraa?" jedhanii deebii kaayyoo basaasotaa fashaleessitu deebisaniif. Jarri basaasotaatis, " Akkana taatu ree sheeka ummanni mooluda didee moolunni halaala ta'uu isaa nuu lallabaa" jedhan. Tanarratti H/ Muhaammadi mangudichi beekamann biyyaa sun, "Sheekatu dur moolida godhaa jedhee isin ajajaa? Deemaa feetan lallabadhaa"  jedhee irraa ari'e. Guyyaa sanis karaa sheek Aadam potolikaatiin rakkoo keessa isaan seensisudhaaf shirri karoorfame ni fashalaaye.

# HAALA HARARGEE IRRAA HASAASA QOPHATANIIN

Godaansi H/ Yuusuf Harargee irraa gara Arsiitti godaanan waan nama boochisu, waan nama gammachiisus. Warra irraa godaanameef, godaansi isaanii gadda guddaa ture. Warra itti godaanameef immoo gammachuu hangana hin jedhamne ture. Hayyuu diinii Islaaamaa kan ilmii waggaa 70 tii fi muxannoo waggaa baay'ee qabu Rabbi isaaniin badhaasee ummanni Arsii akkam hin gammanne? Bahra beekomsaa ka dur irraa dhabanii dheebuu bara dheeraatiin miidhamaa turan Rabbi biyya isaaniitti dhangalaasee akkam hin gammanne. Gama birootiin, ummanni Harargee maddi  fi burqaan beekomsa diinii ka ummanni dur biyya gara garaa irraa itti baqatee waraabbatu isaan irraa ka'ee akkam hin gaddine. Rabbi Rahmata isaanii haa godhu. Jazaa diinii ka dur H/ Yuusufiin waggaa dheeraa of keessa bulchanii ummata fayyadaa turaniin Rabbi isaan haa qananiisu. Ummata Arsii ka isaan itti godaananis Rabbi isaaniin haa fayyadu. Isaan irraayis Rabbi haa hoffolchu.

Haala godaansa Harargee irraa gara Arsii dhufaniin akka H/ Yuusuf odeessanitti mee haa laallu.

Godaansa gama Arsiitiif adda dureedhaan wanti sababa ta'e, Adaadaa isaanii ta waggaa dheeraaf isaan arguuf osoo boottu, carraa isaan arguullee osoo hin argatin daaral aakiraa deeman booya gayuuf gara Baalee dhufan. Achitti ummanni Baalee amma nu bira qophachuu qabdan. Nutillee haqa isinirraa qabna jedhanii yaada dhiyeessaniif. H/ Yuusuf garuu haalaa fi amalaanis ummata Harargee waan ta'aniif jiruun isaaniitis biyya sanitti waan bu'uurofteef, manas ijaaratanii ashaakiltii hedduus dhaabatanii waan sabatanii turaniif achii ka'uu hin feene. Aalimman isaan irraa baratanii kutaa Arsii keessa Asaasaa fi Dodola qubatan yeroo isaan Arsii dhufan nu biratti qubattan malee jedhanii isaan qaban. Namoonni Isilaamummaan beekaman kan Asaasatti argaman kan akka Sheek Munawwaraa, Sheek Jamaal Da'waa, H/ Muhammad H/ Sa'id, H/Ibraahim Shaafoo, Sheek Aadam Buluugaa fa'a isin qubsiifanna jedhanii cimsanii gaafatan. Isaanis yaada jaraa eega caqasan booda duuba ani nama jamooma beekuu mitii (nama gargaarsa namaatti erkatee buluu mitii) nama lafa qotatee buluu, warras (haadha warraatis) lama qabaa ijoollees qabaa yoo lafa naa argitan haa ta'u jedhanii fudhatan. Warri Asaasaallee lafa Hektaara 6 argamsiisaniifii isaan fudhachuuf qophaayan.

H/Yuusufillee dhimma godaansaa kana dubartii isaaniitiin mari'atan. Dubartoonni isaaniis tole jedhaniif. San booda soddaadhan isaanii ta diinii fi duniyaanis waljaalataniin kan zabana dheeraa waliin turaniinis mari'atan. Dubbiin ka rifachiisus ta'u ni caqasan. Bifuma kanaan godaanudhaaf maatii isaanii tokkocha bakkuma dur barsiisanitti dhiisanii maatii tokko qabatanii, jam'aan kitaaba gara magaalaa cirootti naa fe'aa jedhanii ka'an. Haadha warraa isaanii waliin gara Dirre Dhawaa yoo bu'an icitiin godaansa isaanii bayee ummanni maayibaasa sagalii guutuun yaa'ee mana isaanii marsudhaan sanduuqqan kitaabban isaanii qulfii isaanii irraan qulfii biraatiin cufanii halkanii guyyaa eeguu jalqaban. Barattoonni mana barnoota akkaadamii ta biyyaatis akka

isaan biyyarraa hin kaane hiriira nagaa akka yaa'an qopheessan. Dubbii kanas osoo Dirre Dhawarraa deebi'an wanti godaansaa akka hin danda'amnee fi biyyis akka isaan gadi dhiisaa hin jirre itti himamnaan mala dhayatan. Haadha warraa ta waliin deemaaraniin gara manaa akka galan erganii isaan immoo gara Baddessa goruu isaanii biyyatti akka himamu godhanii achuma magaalaa Ciroo mana biraa seenanii dhokatanii oolan. Osoma akkasitti jiran namni isaan argee ummanni ija isaanii imimmaan dhiqe akka dhufee isaan ziyaaru eega taasisan booda bulchaan aanichaa beellama gumii hawaasaa qabee hawaasni maayibaasa 9 yaa'ee mari'ate. Marii godhameenis sheekaaf godaansi kan hin eeyyamamne ta'uu biyyi murteesse.

Jireenna isaaniitis bifa haarawaan ijaarudhaaf oorru masnoo ta kuntaala 60 baatu nama H/ Sa'idoo jedhamu irraa bitanii, kuun suuqa kennee kuun maallaqa guuree qophaayan.

Dubbii garaa namaa booressu ka guyyaa san akka hin deemne isaan ababbaludhaaf dubbatame keessaa tokko dubbii obboleessi warra (haadha warraa isaanii) dubbateedha. Dubbiin sun akka isaan rifachiiftee fi har'as akka itti dhagayamu H/ Yuusuf ni dubbatu. Namni sun akkana jedhee ture, "Biqiltuu xixiqqoo (shigginyii) akka bunaa fi baarzaafii buqqisanii bakka biraatti yoo dhaaban ka mayru (margu) agarree, mukuma gurguddaa buqqisanii bakka biraatti dhaaban ka mayru (margu) garree?' jedhe.

H/ Yuusuf garuu achiin duras biyya Jimmaatti fudhatamudhaaf manni qophaayee baaburri midhaan daakuu fi wantoonni bu'uura jireennaa cufti eega qophaayan booda ummanni Harargee isaan gadi lakkisuu didanii hafanii turan. Wanti sun isaan qaanessee ture. Kunis kijiba lammaffaa natti ta'aa jirti jedhanii godaansaaf muratan.

Gama kaaniin Sheek Umar Anshaaggoo H/ Muhammadiin fa'aan wal arganii biyyi Harargee akka isaan gadi dhiisaa hin jirre gabaasa godhe. Biyyis rifatanii Sheek Jamaaliin erganii sheek Jamaaliin waliin halkan maatii isaanii tokko fudhatanii badanii Asaasatti galan. Maatiin lammaffaallee waggaa tokko booda isaan faana dhufan.

Kanatti aanee Aqiidaa isaaniitii fi Qabsoo isaan aqiidaa fokkattuu irratti godhaa turantu itti fufa.